# Istidraç we Istidraç bilen Keramatyň/Gudratyň tapawudy.

Istidrajyň leksik manysy "dereje-dereje beýgeltmek ýa-da peseltmek". Düşündiriş nukdaýnazaryndan bolsa, "Allahyn günäkärleri ýa-da kapyrlary azabyna dereje-dereje ýakynlaşdyrmagy we mekridir. *(Mekr-i ilahi, -Allahyn mekirlik/hilegarlik edenlerin hilelerini özlerine çögürmesi,bozmagy).*

**Keramat/ Gudrat,** Gudratygüýçli Allahy ähli häsiýetleri bilen tanaýan, Oňa ybadat edýän, günälerden gaça durýan, bikanun lezzetleri öwmeýän we biperwaýlyga düşmeýän adamlarda görünýär. Bu häsiýetlere eýe bolmadyk, hatda ters durmuşda ýaşaýan adamlarda görülen täsinliklere gudrat däl-de, **"istidraç"** diyilyar. **Istidraç,** küpürü ya-da fasyklygy*(Allahyn emirlerine uymayan, güna işleyan)* ap-açyk görülen kişinin elinde, islegine göra ýüze çykýan täsinliklerdir.*(Muvazzah İlmi Kelam, s.176)*

Muna degişli, "Fykh-y Ekber Şerhi"nde şeyle diyilyar:

**"Allahyň, gozgalaňa dowam edýän kişa isleýän nygmatlaryny berýändigini göreniňde, bu bir istidraçdyr."** *(Fıkh-ı Ekber Aliyyü'l-Kari Şerhi Tercümesi, s.195)*

Allahyň özüne garşy gozgalaň edenleriň isleglerini ýerine ýetirmegi, azaplaryny hasam artdyrmak üçindir. Yogsam, olarda bir hakykatyň bolmagy sebäpli däldir. Aslynda, iblisiň ýer ýüzünde rahat aýlanyp bilmegi, Fyrownyň we Nemrudyň ýer ýüzündeka köp nygmatlara eýe bolmagy, gozgalaňlaryny hasam artdyrmaklary we ahyretde has köp azaplara sezewar edilmekleri üçin berilendir.

Bir ayatda:

**"Ayatlarymyzy yalan hasaplayanlary biz, bilmejek yerlerinden yuwaş-yuwaş heläkçilige ýakynlaşdyrýarys."** *(Â'raf, 7/182.)*

-diyilip, bu hakykata yşarat edilyar. Çünki, Istidrajyň başga bir manysy bolsa, adamy isleglerine ýuwaş-ýuwaşdan akidip, habary yokka betbagtlyga alyp barmakdyr.

'**Keramat/Gudrat bilen İstidraç magnawy tarapdan biri-birine tersdir.** Çünki gudrat, mugjyza yaly, Allahyn işidir. We ol gudraty görkezen eýeside keramatyn Allahdandygyny biler we Allahyn özüni gorayandygyny we özünin gol astyndadygynyda biler. Tewekkül we şübhesizligi/ynanjyda artar.

Istidraç bolsa, gaflat içindeka göze görünmeýän äleme*(eşýa-ýy gaybiýe)* degişli zatlaryn aýan bolmasyndan we geň işlikleri görkezmekden ybaratdyr. Emma bu istidraç eyesi, newsine/özüne bilbaglamak we güjine dayanmaklyk bilen men-menligi, gurury şeylebir artar ki;
**‘Bu serwet/baylyk, mana dine bilimim arkaly berildi’**(*Kasas süresi, 28:78*)- diyip okamana başlar. (*nur-külliyatı/mesnev*-i *nuriye, s.208*)’

Bir musulmanyn bu aýatdan alyp biljek örän möhüm bir sapagyda şudur:
"Özüne berlen ýagşylyga, rahmete buýsanyp men-menlige gapylmazlygy we munun bir istidraç bolup biljegini düşünüp, tekepbirlige, newsine ýol bermezligidir".

Allahdan bihabar bir alym üçin öz ugrunda täze açyşlar etmegi we adamlar üçin gaýb hökmünde bolan ol hakykatlary ýüze çykarmagy bir istidraçdyr.
Bu istidraç eýesiniň asyl meselesi, üstünligi özüne degişli edip, enaniyet ýoluna girendigini we men-menlige düşendigini belleýär.
Emma welin öz açyşynyň Allahyn bir ihsany/sowgaty we nygmatydygyna, ykramydygyna göz ýetirýän bir alym bolsa, Rabbyna şükür eder we hiç haçan men-menlik etmez, gururlanmaz.

*In Gowusyny Allah Biler.*

*Bu maglumatlar başga bir maglumatdan terjime edilendir.*

***IÇINDAKILER:***


*Muvazzah İlmi Kelam, s.176*
*Fıkh-ı Ekber Aliyyü’l-Kari Şerhi Tercümesi, s.195*
*Â'raf, 7/182.*
*Nur-külliyatı/mesnev*-i *nuriye, s.208*